Kumtaja Mwenyezi Mungu

- Amtaje Mwenyezi Mungu anapotoka nyumbani kwa kusema: (Kwa jina la Mwenyezi Mungu, nimetegemea kwa Mwenyezi Mungu, Hapana hila za kujiepusha na maasia wala nguvu za kufanya mambo ya utiifu isipokuwa ni kwa msaada wa Mwenyezi Mungu) [ Imepokewa na Abu Daud.], (Ewe Mola! Mimi najilinda kwako ni sipotee au nipoteze, au niteleze au niwafanye watu wateleze, au nidhulumu au nidhulumiwe, au nikosee au nikosewe) [ Imepokewa na Abu Daud.].

- Na amtaje Mwenyezi Mungu anapokwenda msikitini kwa kusema: (Ewe Mola! Nijaalie nuru moyoni mwangu, na nuru kwenye ulimi wangu, na nuru kwenye masikizi yangu, na nuru kwenye maangalizi yangu, na ujaalie nuru nyuma yangu, na nuru mbele yangu, na ujaalie nuru juu yangu na nuru chini yangu. Ewe Mola! Nipe nuru) [ Imepokewa na Muslim.].

https://www.al-feqh.com/sw/miongoni-mwa-adabu-za-kuswali